WIKIPEDIA

# Fiteny flamanda

Ny **fiteny flamanda** dia vondron-pitenim-paritra neerlandey, izay isan'ny sampam-piteny jermanika. Amin'ny heviny mifintina dia atao hoe *fiteny flamanda* ireo fitenim-paritra tenenina ao amin'ny Flandra, dia ny fiteny flamanda andrefana sy ny fiteny flamanda atsinanana. Amin'ny heviny mivelatra dia antsoina amin'ny hoe *fiteny flamanda* koa ny fitenim-paritra neerlandey tenenina ao Belzika, dia ny fiteny flamanda atsinanana sy ny fiteny flamanda andrefana ary ny fiteny limborgesy. Misy ny mampiasa ny hoe *fiteny flamanda* hanondroana ny fiteny neerlandey nefa tsy tena mitombina izany fanondroana izany.